- 24 April 1939 - (القرآن) إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ . Taoen ka VIII No. 16

**Pangaos langganan:**
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
**N. Aboebakar**
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

# AL-MOE'MIN

DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
**Rengr. Al-Moe'min.**
Adres Hoofdredactie:
**Wira Sendjaja.**
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
**Drukkerij Pamitran**
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## VOLKSBLAD.

Ti awal boelan toekang, toeg nepi ka kiwari, roepa² bedja ti para ahli Al-Moe'-min anoe katarima koe noe djadi djoeroe moedina teh teu aja lian kadjaba ti t j i t j i r e n  h a d e,  a l a m a t  h a s a n a h pikeun soerat kabarna.

Kahadeanana, kahasanahanana tea ngandoeng doea tiloe roepa djihat.

Anoe sadjihat ngajakinkeun ka noe djadi kamoedi jen sadaja para ahlina woewoeh-woewoeh mideudeuh, mitjinta kana soerat kabarna, nepi ka naon bae pangadjakna noe djadi djoeroe moedi tina perkara ngadjalankeun kahadean, a m a l  m a' r o e f tea, teges diestoekeun sarta matak djadi kamaslahatan doenja acherat.

Ti barang redactie ngabangoen propaganda pikeun mesatkeun perdjalananana ieu soerat kabar, djeung ti barang ngadjak² ka para kantja, para ihwan, anoe satoedjoean reudjeung sahaloean, ngoedag kahadean doenja acherat, nja eta ngahantja djeung ngadjalankeun a m a r  m a' r o e f, oplaagna (reana tjitakan) Al-Moe'min, dina sadjero kadoea satengah boelan, geus nambahan deui 400 lambar, sarta lamoen kieu bae teroes madjoena, katjida gedena pengharepan kana njebarna Al-Moe'min ka soeklakna ka sikloekna. Meureun kana ngoedag oplaag anoe 5000 mah moal koengsi satengah taoen deui.

Djihat kadoea anoe ngajakinkeun kahadean djeung kahasanahan teh, nja eta soegri para djoeragan² anoe dihatoeranan proefnummer tea, lain bae teras djadi langgananana, tapi oge djeung seueur noe kontan maparin pinapakaheunana. Pangkitoena, lantaran sadajana pada sami lembek manahna dina djihat kaagamaan, kadoeana bakating koe panoedjoe kana tangtoenganana, eusina ieu soerat kabar.

Soerat² persatoedjoean rawoeh pamoedjian anoe katampi koe redactie, oepami kedah dimoeat dina ieu serat kabar, tangtos ngabroelna sareng meakkeunana tempat, moal benten sareng seueurna patarosan².

Kahadean anoe katiloe, roepana mah nja eta oedaganana Al-Moe'min hajang njebarkeun ilmoe agama reudjeung darigama, geus noengtoet hasilna.

Sakoemaha kasedihan anoe geus kababar dina hoofdartikel noe kamari pisan, anoe rek dioebaran koe Al-Moe'min.

Geura bae; noeroetkeun itoengan noe kagoengan kakawasaan di oerang, sarta sok disebarkeun dina Volksalmenak, noe bisa matja djeung noelis di oerang teh kakara ± 8%, nja eta 8 djelema ti antara 100 djelema. Demi tjatjah djiwa sapasoendan aja 11 malioen. Djadi noe geus bisa matja Al-Moe'min teh koedoe 8% tina 11 malioen djelema = 880 reboe djelema. Bilangan sakieu teh tangtoe ngoeroeng djeung boedak. Lamoen noe sawawa pisan mah meureun ngan ¼na nja eta 220 reboe. Tapi tina noe sakieu oge moal oenggal sirah bisa nganapakahananana. Oepama koe oerang ditjokot anoe sawawa pisan 20 reboe djelema, meureun anoe ngaos soerat kabar Al-Moe'min oelah koerang tina 10 reboe. Koemaha boektina?

Pikasedihheun deui bae, lantaran tengahna oge teu atjan kaoedag pisan.

Demi noe djadi tjita² djoeroe moedi teh, teu aja lian, kadjaba ti s o e p a j a  s o e r a t  k a b a r  A l - M o e'm i n  t e h  d j a d i  V o l k s b l a d, hartina djadi soerat kabar r a h a j a t; masing djadi kaboetoeh rahajat, masing djadi obor rahajat, masing djadi panoengtoen rahajat, pikeun ngoedag kabagdjaan doenja acherat; salamet agamana, salamet darigamana; ngadjaoehan larangan agama, ngadjaoehan larangan darigama; djoenoen dina ngoedag salamet doenja acherat. Demi kasalametan doenja acherat tea koedoe dipiboetoeh koe sakabeh Moe'minin Moe'minatin, choesoeson koe ahli-ahli Al-Moe'min.

Koe soegri noe geus aja dina golongan Al-Moe'min, tangtos pada jakin jen dikananana teu mentjog tina toedjoeananana.

Lain bae dina atoeran eusina, namoeng geura mangga galih koe sadajana, tina perkawis nafakahna oge. Koe noe djadi djoeroe moedi ngahadja pisan ditoedjoelkeun kana oemoemna sakoe Moeslimin anoe sakitoe pikasedihheunana. Sanadjan kaloearna ieu soerat kabar oenggal minggoe, sarta lamoen mangroepa boekoe, aja 32 katjana, hargana ngan nitih 6½ cent, atawa 80 cent dina sakwartaal (12 boekoeeun).

Naha kinten-kintenna seueur kitab (boekoe) dagangan anoe sakitoe handapna pangaosna?

## Amal Ma'roef.

*Anoe diantos-antos sareng diteda ka soegri noe bade ngersakeun kana „p a d a m e l a n  s a e" kanggo kamadjengan agama koe tjoekang A.M., teu aja sanes kadjabi ti maparin adres² ka adm. ieu s.k., adres noe sakinten kaerong bakal nampina atanapi bakal kersa maosna, oepami dikintoenan p r o e f n u m m e r.*

*Teras henteuna djadi langganan, eta mah henteu djadi tanggelan noe maparin adres² tea, goemantoeng kana karidoan manah anoe dihatoeranan proefnummer bae.*

*Saoepami sadajana noe sami welas asih kana serat kabarna, pada kersa ngadjalankeun sakoemaha panoehoen noe kaoenggel di loehoer, asal disarengan koe takdiring Jang Widi, sageuj teu enggal² katingali sareng karaos kamadjenganana ieu s.k.*

*Ti samemehna katampi, Directie parantos hatoer noehoen ti anggalna.*

Pang Al-Moe'min diatoer anoe samoerah-moerahna, — sabot teu atjan dongkap kana kawaloeratanana pisan mah, — teu aja deui noe dioedag ngan soepaja katanagaan koe kaom Moeslimin anoe geus jasa matja noelis tea bae.

Anoe diteda kalawan sanget teh, teu aja lian kadjaba ti soepaja kasempetan anoe sakitoe hadena tea, pikeun anoe ngersakeun kasaean doenja acherat enggal diaranggo, kedah mangpang-meungpeung, aja tanaga noe diibadahkeun, teu karana olih, teu karana naon-naon, samata-mata, neda disarengan ngalakonan a m a r  m a' r o e f bae.

Eusina Al-Moe'min geus tjekap pisan pikeun awamna, geusan njoemponan oesoelna, fikihna, tasawwoefna, tjindekna sadjoengeun ibadahna. Masalah moeamalahna, hiroep koemboehna (darigamana), disajagikeun sakoer noe kaoedag koe himmah oerang sarerea, anoe aja di lapisan handap djeung tengah.

Soemangga oerang ajang-ajang-goeng ngoedag sareng ngadjalankeun kasaean doenja acherat.

## ALIP-ALIPAN.

Samboengan A. M. No. 12.

— — — — — — — — — — —

Katjapangan Al-Marhoem sepoeh noe kagoengan piwoeroek: „Sanghareupaneun djalma hiroep mah ngan opat roepa: ngeunah - teu ngeunah - ibadah-ma'siat". Saoerna deui: „Ari ngaran 'i b a d a h teh ringkesna ngabdi n o e r o e t k a n a p i w o e r o e k".

Sakoer noe djadi oemat Islam perjogi ngararampa sangkan sakadar terang kana toedjoean kersana agama noe diakoe koe oerang. Soegan daek ibadah.

Kalawan nilik kana hal ihwal noe parantos pirang2 didadarkeun dina ieu madjallah, sareng tjariosan dina roepi2 kitab, sareng piwoeroek sadaja goeroe2, njata pisan jen noe dipalar kalawan b e r - a g a m a teh, ora lian nja eta hajang s a l a m e t t o e r b a g d j a doenja achirat.

Ari tingkahna tjeuk agama pikeun milari salamet sareng bagdja doenja achirat teh koedoe koe djalan b e n e r t o e r h a d e lakoe lampahna, kalawan i b a d a h.

Tah eta! . . . . . b e n e r s a r e n g h a d e k a l a k o e a n teh koedoe kalawan i b a d a h, moenggoehing djadina sampoernaning kalakoean djalan pikeun milari salamet sareng bagdja doenja achirat teh, tjeuk agama mah. Djadi bener toer hade kalakoean noe teu kalawan ibadah mah, eta teu sampoerna djalaning milari salamet sareng bagdja teh, sarta teu diakoe djalaning agama. Noe kitoe tjenah hamo pinanggih reudjeung piachirateun, dalah salametna dj. bagdjana di doenjana oge moal sampoerna, tjeuk agama mah.

Perkawis noe disebat bener sareng hade di dieu teh parantos paos didadarkeun koe alip-alipan dina A. M. noe kapoengkoer-poengkoer. Nja kitoe deui perkawis soemamboengna bener sareng hade, moenggoehing sari'at, kana salamet sareng bagdja oge parantos tjekap diterangkeun kapoengkoer.

Moeng ajeuna perkawis ngaran „'i b a d a h", sok disebat deui "o e b o e d i j a h", eta asal tina ketjap „a b d i", nja eta machloek terhadep ka noe Ngadamel teh eta „a b d i n a". Djadi ma'na "i b a d a h" teh pisoendaeunana mah „n g a a b d i" atawa „k o e m a w o e l a", nja eta dina prak-prakan sagala kalakoean ibadah teh eta kabeh koedoe kalawan „k a r a n a n g a a b d i k a T o e h a n".

— Mangga tjandak heula tauhid sing boeleud — Geus kitoe pek rarampa. Naha di palebah mana oerang sebagi machloek lain djadi abdina Goesti teh ? . . . Ana roemaos salamina tjitjing dina kaabdian mah sarta salamina mikaboetoeh ka Noe Kawasa mah, atoeh tangtoe salamina sareng dina sagala kalakoean bae koedoe n g a a b d i teh, tegesna dina sagala kalakoean oesik malik teh koedoe k a r a n a k o e m a w o e l a ka Toehan bae. Teu aja hidji saat kaliwat, teu aja hidji kalakoean kalaroeng tina kaabdian, sareng lesot tina koedoe koemawoela ka Toehan teh . . . . . . ari saenjana mah. Mangka teu aja noe kaaboes kalakoean k o e m a w o e l a k a T o e h a n ari noe t e u b e n e r toer t e u h a d e mah. Hal eta kahartos koe pribados oge, teu oemoem.

Djadi ngaran2 i b a d a h mah sakabeh kalakoean noe b a l e n e r t o e r h a r a d e bae.

Koe sabab eta dina agama Islam mah geus diatoer dina ilmoe fikih-tasawoefna kalawan rikrik gemi, lengkep tjoekoep toer beres rowes pisan pikeun saniskanten kalakoean di djero roemingkang di alam pawenangan teh, boh pikeun fi'lina boh kaulina boh kolbina, sarta geus dikeunakeun naringgang pisan kana roepaning bener toer hade teh, satjara kersana hak, kalawan toemoet dawoehan2 djeung tjonto2 ti Roesoel. Ana dina prakna seug didangdanan kalawan k a r a n a k o e m a w o e l a ka Toehan tea, maka noe kitoe djadi lampah „ i b a d a h" ngaranna. والله اعلم

Tah, lampah anoe kitoe tjenah anoe matak pinanggih reudjeung salamet toer bagdja doenja achirat teh. Kitoe kira-kira toedjoean agama Islam teh. Tjatjakan moen saoemoer njoenjoehoen hoeloe kalakoean teh ngan noe karitoe woengkoel, ka ngitjeup-ngitjeup, ka ngambekan-ngambekan, atoeh poegoeh bae . . . . .

Lah nja eta atoeh boroampar, da djisim koering mah . . . . ampoen Goesti !

ان شاءالله Baris disamboeng.

Salamna poen

Tohir S.a.

## PATAROSAN.

Si A mios moenggah hadji, sarta dipihapean koe doeloerna ngahadjikeun indoengna djeung ngorbanan doea anakna prakprakanana sakoemaha biasa bae. Dina sasih Sawal si A teh maot di Mekah samemeh djadi hadji.

Naha parantos sah kana kenging hadjina atanapi teu atjan? Sareng koemaha pihape doeloerna tea, naha parantos sah kana hadjina sareng korbanna, atanapi teu atjan? Margi tjek salah sahidji djalmi dina waktos sasih Sjawal mah teu atjan moesimna kana ngalap hadji.

### WALONAN.

Si A teu atjan djadi hadji, margi woekoef di Arfah noe djadi roekoen hadji kedah tanggal 9 Rajagoeng.

Lamoen koe A dipasrahkeun heula memeh maot ka noe sanes, tangtoe tiasa. Ari henteu mah, nja henteu deui bae. Noe sok ngahadjikeun batoer di Mekah aja toekang ngoeroesna. Sakitoe bae.

M.a.

## Sewoe - Noehoen.

*Aja hibar pangestoe sadajana para djoeragan2 anoe moehit kana Al-Moe'min, djoeroengan Directie anoe kamari teh, parantos darongkap deui sapalihpaliheun, kalajan rebo babantoenanana pikeun oleh2 anoe ngolah ieu madjallah. Ti sadongkapna oge teras bae dikokolakeun, kintoenkeuneun ka sadaja para djoeragan salebet kwartaal ajeuna, kwartaal kadoea. Namoeng sakalintang handjakalna, sarehna kapaksa kedah oendjoekan, jen oleh2 anoe parantos katampi koe ahli dapoer Al - Moe'min teh, tebih keneh pisan kana njekapun kanggo kikintoenna.*

*Koe margi sakitoe, soegri para djoeragan anoe parantos kadeuheusan koe djoeroengan tea, moegi enggal2 miwarang moelang.*

### PATAROSAN.

Tjiawi 13-2-39.

Kahatoer

Djoeragan Red. A.M.

di Tjiandjoer

Sareng hormat.

Hawiosing ieu serat, djisim abdi oendjoek toemaros, moegi para Djoeragan, kersa masihan katerangan anoe djelas kana ieu doea patarosan.

1e. Hidji toekang bas, sok koeli njieun imah di Walanda, dimana balik sok mawaan pakoe leuwihna teu kalawan izin anoe bogana (Walanda tea). Eta pakoe bade diwakafkeun ka masdjid.

Naha kenging ditampi sareng sah wakafna atanapi henteu ?

Sareng ajat ولايجرمنكم الخ teh njengker kana haram atanapi ibahah ?

2e. Lemboer anoe koerang ti 40 Moestautinna, ngadegkeun Djoemaah, taklid kana koul kodim madhab Sape'i, koemaha dina woedoena, sareng anoe sanesna sami sareng dina koul djadid atanapi henteu ? Oepami henteu kedah koemaha ?

Hoermatna

Lgno. 2323.

### WALONAN.

1. Ari keur masdjid mah perjogi noe halal pisan bae, moen aja mah. Kitoe mah beunang tjoekat-tjokot, entong dianggo, da keur ibadah.

Hajang teh moen bisa, koedoe noe ihlas pisan, peupeuriheun ibadahna goreng, atoer bahan-bahan, tempat-tempatna, noe moeklis pisan.

Ari sasaheun bae mah, da leuleuwihan anoe geus teu kapake ieuh.

Ari ajat:

وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَآنُ قَوْمٍ أَنْ صَدُّوكُمْ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ أَنْ تَعْتَدُوا . مائده ٢

Eta teh njaram teteroesan moemoesoehan, naradjang, ngaganggoe ka kaom Qoeresj oerang Mekah, noe gareuleuheun ka Moeslimin tepi ka ngahalangan teu meunang moenggah hadji, teu meunang asoep ka Masdjidil harom.

Ari larangan ti Nabi mah poegoeh bae oelah dirempak, hoekoemna oge tangtoe haram. Ieu ajat kana masälah anoe di loehoer, henteu aja patalina. Harita teh bada perang Hoedaebijah.

2e. Ari hajang-hajang teuing mah kampoeng leutik koerang ti 40, solat Djoemaah, koe nagri teu dilarang, teu matak tjerewed, ladjeng nganggo kaol do'if saralat Djoemaah, nja teu aja halangan sagalana biasa bae, ngan aloesna sanggeus Djoemaah teh ihtijat, salat deui lohor.

وقد أجاز جمع من العلماء أن يصلوا الجمعة

وهو قوي فإذا قلدوا أي جميعهم من قال هذه

الجمعة فإنهم يصلون الجمعة وان احتاطوا فصلوا

الجمعة كان حسنا (فتح المعين ص ٥٠).

M. a.

## PATAROSAN.

Bagaimana hoekoemnja perkara tanah wakap, ja'ni ada seorang mewakapkan tanah ± 10 toembak (141 m²), jaïtoe oentoek mesdjid, dan sekarang ini soedah didirikan mesdjid loeasnja ± 52 m², maka lebihnja tanah itoe dibikin soemoer, bak (kolam) tempat woedoe dan sebagainja goena kaperloean mesdjid, sebagaimana keadaän dimana-mana mesdjid, dan ada djoega sebagaimana adat kebiasaän orang jang memboeang loedah dan meroko diloear mesdjid (dihalaman mesdjid) ditanah itoe, maka jang sedemikian, apakah mendjadi haram atau tiada kepada orang-orang jang memakai kaperloean itoe, seperti woedoe dll.

Dan djika haram, apakah mendjadi boleh, djika jang menerima itoe wakap minta kepada jang mewakapkan, soepaja diredoken, apa-apa jang telah dibikin aken goena kaperloean itoe mesdjid dan lainnja, kerna diwaktoe kasinja jang wakap bilang oentoek mesdjid dia tiada bilang boeat soemoer dll. Apakah misti ditajinken satoe-satoenja. Lain tiada diharep soepaja diterangken dengan djelas.

Salam ta'dim saja

Abon. 2444.

## DJAWAB.

Tanah jang diwakafkan oentoek masdjid itoe nistjaja haroes dipergoenakan akan jang didjandjikan oleh Waqif (jang mewakafkan) jaitoe boeat masdjid, tiada boeat lainnja.

ولو شرط الواقف شيا إتبع شرطه في غير

حالة الضرورة. (فتح المعين).

„Apabila memboeat perdjandjian si Waqif oentoek anoe, haroeslah diikoetnja perdjandjian itoe djika ta' akan mendjadi daroerat."

Pada masalah ini, perdjandjian Waqif telah dipenoehinja, jaitoe didirikan masdjid, akan tetapi tanah masih ada djoega lebihnja, padahal tanah itoe diwakafkan semoeanja.

Tentang tanah selebihnja itoe, djika masdjid soedah sampai tjoekoep ta' perloe diperloeas lagi, sedang si Waqif tiada ada lagi perdjandjian lainnja, bolehlah tanah itoe dipergoenakan oentoek apa-apa jang bersangkoetan dengan keperloean masdjid atau sembahjang, sebagaimana jang soedah biasa diperlakoekan pada tempat-tempat masdjid jang lain.

حيث أجمل الواقف شرطه إتبع فيه العرف

المطرد فى زمنه لانه بمنزلة شرطه (فتح المعين)

Djika si Waqif ta' memboeat perdjandjian lain-lain perlakoekanlah kebiasaän jang biasa berlakoe pada zaman itoe, sebab itoelah manzilah perdjandjiannja."

Kalau soedah terdjadi oepama kolam tempat woedoe dll. nistjaja soedah haroeslah dipakai sebagaimana biasanja.

Dinegri kita nama mesdjid itoe teroentoek bagi seboeah roemah jang sengadja dibangoenkan mesdjid, jang didirikan didalem pekarangan mesdjid, boekan tanahnja itoe.

Lain lagi dengan masdjid ditanah Arab, jang hanja tanah sahadja dibatasi dengan seoempama tembok.

Tanah jang dibatasi dengan tembok itoe, jang dikatakan oleh si Waqif: Ini tanah akoe djadikan masdjid, nistjaja djadi masdjidlah semoeanja, tiada boleh dipergoenakan lain-lain lagi.

Inilah jang dzohir kepada paham A. M.

والله اعلم.

Wassalam,

M. a.

## Recept Kadipaten.

Sareng hormat.

Kadjoeroeng koe kapanoedjoean kana tangtoengan A. M. sakitoe serat kabar alitna, nanging eusina, teu kinten njekapan kana kaperloean dina djaman ajeuna, boh dina hal kaagamaan, boh dina pengetahoean oemoem, estoe matak njoegemakeun.

Koe margi eta sim koering njanggakeun ieu karangan sanes koe aja pangabisa mah, ngan manawi bae aja paedahna kangge oemoem, loemajan kangge ngeusian djoeroe anoe kosong manawi kamanah koe rengrengan moegi keresa ngalebetkeun kana A. M.

Sareng oepami bae tiasa ladjengna nampi karangan anoe sakinten aja mangpaatna, manawi Goesti marengkeun bade ngalebetan deui, etang-etang diadjar koeroeng-karang, sakitoe oegi ieu karangan oepami kagalih kirang penting atanapi basana teu leres njanggakeun sapangersa bae.

Ngan teu kinten pertjantenna ka pabrik Aboeja tiasa ngadangdosan naon anoe kakiranganana.

Samemehna hatoer noehoen.

Salam miwah hormat ti poen

A.

Noehoen sarewoe! Agengkeun amal ma'roef tea, soepados ieu serat kabar nerekab di palenggahan salira djoeragan. Kintoenan, pohara pentingna pikeun bekel ngoembara di alam fana; nomer pajoen dimoeatna. Noehoen deui koe parantos kagoengan adjam bade majeng maparin pangdeudeul.

Talatah ka Aboeja bade didongkapkeun, ajeuna noedjoe batoek katiisan waktoe soeboeh.

Red.

## RADJA² ISLAM.

III

ALBANIE.

Patali sareng njebarna bedja² dina ieu serat kabar jen karadjaan Albanie dina saat ieu geus didjabel Italie (Mussolini), perjogi di dieu didadarkeun sadjarahna karadjaan Albanie, soepaos oerang enggoning ngabandoengan bedja² ti medan poepoeh teh kalawan waspada sanjatana.

Koe wangwangan saliwat oge ti awalna geus kadjoedi, jen ieu karadjaan Islam teh moal lila oge paragat dimangsa koe boeta Italie, nilik kana kaleutikanana, oepama dibandingkeun djeung karadjaan Italie lir ibarat patjikrak ngalawan merak.

Oerang oemat Islam choesoesna djeung soegri kaom anoe ngaharep saoejoenan, katjida manghandjakalkeunana kana taladjakna Italie anoe sakitoe telengesna.

Moesibat anoe toemiba ka Doenja Islam ti mimiti njirorotna kakawasaan Islam toeg nepi ka zaman kiwari teu atjan aja pisan euih-euihna, roepana bae salagi kaom Moeslimin masih keneh ngeunah dipepende koe simboet kabodoan djeung sapandjang teu atjan meunang taufik bisa ngahidji pikeun digawe babarengan mah, kawasna moal weleh² pada njiwitan koe bangsa deungeun, padahal djoemblahna panganoet Islam teh beunang diseboetkeun kaasoep kana panglobana.

Hate-hatena oemat Islam, koe ajana kadjadian² anoe pikasediheun di Tripoli dina taoen² toekang djeung koe timboelna galagat pikahawatireun di Palestina ajeuna² ieu, moen tjara raheut tea mah masih keneh mareuhan, ajeuna geus wek deui bae digerihan koe peso anoe sakitoe seukeutna. Inna lillah beuki djaoeh bae anggangna tina oenina ajat

ولله العزة ولرسوله وللمؤمنين teh.

Albanie teh nja eta hidji karadjaan Islam anoe nenggang anoe aja di benoea Europa legana aja 40 000 km² tepoeng watesna ti kaler Joegoslavia, ti wetan sareng ti kidoel Gruikenland ti koelon laoetan Adriatix.

Iboe kotana Tirana, tjatjah djiwana noeroetkeun tjatetan th. 1927 aja 833618 djiwa. Anoe 182051na bangsa Arthudiex 88793 Katolik, 33 Jahoedi saleuwihna ti eta kabeh kaom Moeslimin anoe ngamaradhab Al-Imam Abi Hanifah r. a. Nagara² anoe galede, nja eta Asjgoedrag, Koeridjah, Bosson, Baurot, Valona, Durazzo, Walsie, Duroh.

Priboemi Albanie ngaromongna koe basa Sjekieb, naroelisna koe aksara Latijn ti th. 1879.

Tanah Albanie teh nja eta tanah pagoenoengan, kahiroepanana tatanen.

Albanie teh sanadjan ajana di benoea Europa tapi kaajaan masjarakatna masih keneh tinggaleun koe bangsa² sedjen, nja kitoe deui priboemina masih keneh marake adat-adat kakoenoan.

Djoemlahna soldadoe Albanie dina 5 tahoen ka toekang ngan aja 4500 askar, 3500 politie anoe djadi radjana Ahmadmatie Zogoe I.

( Teraskeuneun ).

A. A.

## Sinom Kapati-pati.

1. Sinom ngawitan dipedar,
di madjallah anoe resmi,
Al-Moe'min noe djadi djalan,
noedoehkeun djalan ngabakti,
bakti ka Maha Soetji,
pitoedoeh adjengan istoe,
kersa leukeun ngawoeroekan,
ka noe keur noengtoet agami,
moegi-moegi sing teras salalamina.

2. Doeh Goesti abdi soemerah,
roemaos nja laip diri,
toemarima kana dosa,
moegi ageung pangaksami,
njoesoenkeun siang wengi,
karidoan noe saestoe,
taja lian noe diteda,
amoeng kamoerahan Goesti,
abdi pasrah njerahkeun badan sadaja.

3. Da abdi teh keur ngoembara,
di doenja ibarat ngimpi,
boektina sagala hajang,
napsoe noe ngadjak teu oeni,
sakoer noe katingali,
djigana oelah koe batoer,
tah kitoe moenggoeh di djalma,
eta teh hidji panjakit,
anoe tangtos matak niwaskeun salira.

4. Koemaha atoeh koemaha,
landongna panjawat ati,
soepados djadi waloeja,
oelah keuna koe ririwit,
taja sanes noe kadjoedi,
moeng kedah sering tapakoer,
moemoentang ka noe Kawasa,
insja Alloh baris hasil,
asal ihlas dilebet njoehoenkeunana.

Hoermatna ti lgno. 562
Koreh-koreh tjok
Dwarsweg 6 Tdj. Priok.

Noehoen! Noehoen! Enggal kintoenkeun babatoeranana; samboeng deui koe noe sae sapertos ieu. Brooo! Brooo! Brooo! Red.



## Koropak.

Djrg. Ahmad Sajutie Lgno. 2321. Kintoenan f0,80 kanggo kw. I th 39.

Djrg. Tb. Mh. Amin Lgno. 2679. Kintoenan f0,80 kanggo Feb. Maart. & April. 39.

Parantos nampi ti:

Djrg. Best. Safaatoel - ichwan f 4.— kanggo kw. IV th. 38 + kw. I + II + III + IV th. 39.

Djrg. Soepena a Soeria Lgno. 1620. f0,80 kanggo kw. II th 39.

Djrg. R. Tjakraprawira Lgno. 1893. f0,80 kanggo kw. II th 39.

Djrg. R. H. Anwar Lgno. 2608. f0,80 kanggo kw. II th 39.

Djrg. Djamhari Lgno. 1753. f0,80 kanggo kw. II th 39.

Djrg. M. Poeradisastra Lgno. 364. f0,80 kanggo kw. II th 39.

Djrg. D. Padmadisastra Lgno. 995. f0,80 kanggo kw. II th 39.

Djrg. M. D. Soekanda II Lgno. 2173. f0,80 kanggo kw. II th 39.

Adm. A. M.



BAGDJA DJEUNG TJILAKA.

عن ابي عبد الرحمن عبد الله بن مسعود رضي الله عنه قال: حدثنا رسول الله صلى الله عليه وسلم وهو الصادق المصدوق:

إنّ أحدكم يجمع خلقه في بطن أمه أربعين يوما نطفة ثمّ يكون علقة مثل ذلك ثمّ يكون مضغة مثل ذلك ثمّ يرسل الملك فينفخ فيه الروح ويؤمر بأربع كلمات بكتب رزقه وأجله وعمله وشقي أو سعيد فو الذى لا إله غيره إنّ أحدكم ليعمل بعمل أهل الجنة حتى ما يكون بينه وبينها إلا ذراع فيسبق عليه الكتاب فيعمل بعمل أهل النار فيدخلها وانّ احدكم ليعمل بعمل اهل النار حتى ما يكون بينه وبينها الا ذراع فيسبق عليه الكتاب فيعمل بعمل اهل الجنة فيدخلها.

(رواه البخاري ومسلم).

Maksadna:

Sajjidina Abi Abdoerrohman (Abdoelloh bin Mas'oed) njanggemkeun jen Rosoeloelloh parantos nimbalkeun kieu: „Saenja-enjana maraneh teh, geus dikoempoelkeun kadjadjadianana dina kandoengan indoeng maraneh, 40 poë mani keneh, liwat 40 poë deui djadi getih kimpel,

tambah 40 poë deui djadi daging sakeupeul, toeloej hidji malaikat dioetoes (koe Alloh) nioep roeh kana eta daging teh, djeung dipiwarang noeliskeun opat kalimah: I noeliskeun rizkina, II adjalna, III amalna, IV bagdja djeung tjilakana. Demi Alloh ti antara maraneh aja noe migawe pagawean ahli soerga nepi ka antara soerga dj. manehanana teh sasikoe deui; tapi tina sabab kapiheulaan koe titis toelis tadi (achirna) migawe pagawean ahli naraka sarta ngagebloes kana naraka. Deui ti antara maraneh, aja noe migawe pagawean ahli naraka; nepi ka antara manehanana djeung naraka teh sasikoe deui tapi tina sabab kapiheulaan koe toelisan tadi, (achirna) migawe pagawean ahli soerga sarta toeloej djadi ahli soerga." (Diriwajatkeun koe Boechori sareng Moeslim).

Pribados ngababar ieu hadits, ngahadja saparantos ngababar noe ti pajoen (Pisoergaeun tea), soepados djadi padoman pribados sareng para ahli A. M.

Djadi amal hade atanapi awon teh hakekatna mah teu boga ta'tsir, teu matak njoergakeun atanapi nganarakakeun, sarehna goemantoeng kana toetoelisan noe geus djadi patokan noe dipantek koe Alloh ti djero lamboet iboe moela.

Ieu hal henteu aja noe terang anging Alloh. Soe'oel-chotimah atanapi hoesnoel-chotimah tergantoeng kana pantjoeh anoe tadi tea bae.

Timbalan Kdj. Nabi:

اعملوا فكل ميسر لما خلق له

„Pek geura ber-amal sarerea, tangtoe masing$^2$ dibabarikeun kana mimilikanana anoe didamel (koe Alloh)."

Anoe bakal djadi ahli soerga, kalindeukan amal$^2$ hade. Anoe bakal djadi ahli naraka, gampangeun migawe doraka.

Alloh soebhanahoe wa taala, ngadamel abdi-abdina 5 oempak:

I. Abdi$^2$ noe ngabdi ka Mantenna, toer ahli soerga, nja eta para Nabi, para Aulia, para Moe'minoen, para Solihin.

II. Hamba$^2$ ahli soerga, tapi henteu koengsi ngabdi; nja eta: para kafir, at. toekang ma'siat doang, teu pisan njieun kahadean, tapi dina achirna si kafir maot dina iman, si ma'siat dihampoera, maraotna dina choesnoel-chotimah.

III. Abdi-abdi henteu ngabdi oge henteu ngambeu-ngambeu atjan soerga nja eta: noe hiroep dina djero koefoer, di doenja teu ngarasa kani'matan iman, maot ninggang soeoel-chotimah, woengkoel djadi momot naraka.

IV. Hamba-hamba dikersakeun ahli toat, ahli amal-ma'roef (ahli ngabdi ka Andjeunna) tapi nintjak kana titis-toelisna bagian soeoel-chotimah, maot mandjing koefoer, ngagoebrag kana naraka langgeng di dinja (والعياذ بالله من ذلك).

Tah kitoe, tawisna jen djalma mah darma wawajangan bae.

Oelah pisan netepkeun jen amal-amalan oerang anoe chair teh pasti baris digandjarna, tapi oelah poetoes pangarepan, da ari poetoes asa teh sifat djalma kafir. Tjindekna mah koedoe aja dina antara netepkeun djeung poetoes asa: nja rodja (ngaharep) tea disebatna.

Kangge ngontji ieu babaran, malar djadi padoman, njoetat tina noe diserat dina kitab Toret, k. l. kieu: Timbalan Goesti Alloh: „He anak Adam! Aing geus njieun tempat maneh dina djero beuteung indoeng maneh toer noetoepan beungeut maneh (koe bali) soepaja maneh henteu reuwas henteu sieun nendjo pianakan, toer njanghareupkeun beungeut maneh kana tonggong indoeng maneh, soepaja henteu djadi matak ka maneh baoena kadaharan; koe aing dipangnjieunkeun panjarandean kentja-katoehoe, noe katoehoe hate noe kentja djadjantoeng, djeung maneh dipaladjar dioek-nangtoeng di djero beuteung indoeng maneh; tjik saha noe kawasa kitoe, lian ti Aing?

Sanggeus waktoena ngadjoeroe Aing nitah ka malaikat poerah ngadjaga piakan soepaja ngaloearkeun maneh; toeloej dikaloearkeun dina loehoer salambar boeloe djangdjangna, wolkol maneh teu boga hoentoe geusan ngegel, teu aja leungeun noe kawasa njekel euweuh soekoe sanggoep loemakoe, toer Aing ngotjorkeun doea oerat lemboet dina dada indoeng maneh, njeremih ti dinja tjai soesoe anoe bersih, haneut rasana dina waktoe tiis, tiis dina waktoe panas. Toeloej Aing neundeun kanjaah dina hate indoeng-bapa maneh, maranehanana tara sareubeuh lamoen maneh entjan seubeuh, tara harees lamoen maneh entjan hees. Barang maneh geus koeat, maneh merangan ka Aing koe migawe ma'siat, dj. oemandel ka papada machloek henteu daek oemandel ka Aing. Maneh soesoeloempoetan era koe machloek karep ma'siat, teu era teu sing koe Aing. Sakitoe kalakoean maneh gorengna, tapi nadjan kitoe diidjabah pamenta maneh, aja karerepet ditedoenan, oge lamoen maneh tobat, mo' boeroeng dilaksanakeun (dihampoera) koe Aing."

والله اعلم بالصواب

والسلام عليكم ورحمة الله وبركاته

D. Dj.

# MADJOE TEROES!

Zaman sekarang adalah zaman modern, zaman kemadjoean. Doeloe beloem ada radio, beloem ada kapal terbang, beloem ada kapal silam, beloem ada sepoer jang berdjalan didalam tanah, tetapi sekarang ada. Doeloe orang berperang hanja memakai panah, tombak, pedang enz., tetapi sekarang mamakai tank, senapan mesin, bom dsb. — Tjaranja orang berchotbah sekarang poen modern poela. Orang-orang Kristen banjak sekali jang berchotbah dengan radio. Kalau kita oemat Islam tida' awas, tentoe semangkin banjaklah bangsa kita Indonesia jang masoek agama Kristen. Ketahoeilah, bahwa radio itoe amat besar pengaroehnja. Maka dari itoe kita oemat Islam haroes mempoenjaï poela orang-orang jang berani berchotbah dengan radio. Oentoenglah bahwa diantara oemat Islam Indonesia soedah agak banjak jang berani mengeloearkan soearanja dimoeka radiotoestel. Bahkan dimasdjid-masdjid besar, seperti masdjid djame' Solo, masdjid djame' Soerabaia enz. terdapat radiotoestel, sehingga soeara chotbah djoemah, adzan, mengadji enz. terdengar dimana-mana tempat jang ada perkakasnja radio. Memang sekarang ini zaman modern. Djadi kita haroes toeroet modern djoega. Modern itoe memang baik dan bagoes, kalau memang tida' menjalahi keislaman.

Doeloe Qoerän itoe ditoelis dengan tangan, pekerdjaan mana kadang-kadang memakan tempo setaoen, doea taoen, bahkan kadang-kadang lebih, oentoek satoe Qoerän. Soedah tentoe harganjapoen mahal poela. Tetapi sekarang dengan oeang 40 sen sadja soedah dapat Qoerän keloearan kantor tjetak, jang terang dan rapi toelisannja. Hampir ditiaptiap toko, ditiap-tiap pasar mesti ada orang jang mendjoeal Qoerän dan kitab-kitab lainnja. — Doeloe kita oemat Islam tida' mempoenjaï soerat kabar. Tetapi sekarang, maoe tida' maoe, kita haroes mempoenjaï soerat kabar, sebab kalau tida', nistjaja akan roegi. Maka dari itoe makin modern soerat kabar kita, makin madjoelah oemat Islam. Al-Moe'min tida' maoe ketinggalan. Sekarang gambar-gambarnja Caricatuur dibikin modern, walaupoen beloem modern betoel. Lambat laoen A. M. tentoe memoeat gambar-gambar dari pahlawan-pahlawan Islam, masdjid-masdjid jang tersohor enz. Boleh djadi kita besok atau loesa dapat melihat fotonja pengoeroes-pengoeroes A. M.

Tida' ada gambar jang dilarang oleh agama, ketjoeali gambar-gambar jang kotor atau jang gampang mendatangkan kemoesjrikan.

Oelama-oelama jang memimpin A. M. memang betoel$^2$ mengingat akan keadaan zaman. Moedah-moedahanlah A. M. akan tambah madjoe dan tambah modern, jang semodern-modernnja. Saja pertjaja, bahwa A. M. tida' lama lagi akan memoeat foto-foto jang penting, menilik keadaan A. M. jang teroes-meneroes madjoe, sekalipoen dari sedikit kesedikit.

Madjoe teroes! Madjoe teroes! Madjoe dan modern!

Wassalam
Isdito.

———

Red.
Benar, saudara! Moedah-moedahan sadja!




Paingan koe linggih adjengan sok d i h o e k i j a *) djeung d i r o e w i j a *), jen samangsa-mangsa wong lanang hangersoaken ibadah kangsampoerno, mangka koedoe hangilari tempat hingkang sirno; sahinggo hoetomo ibadahne, oro ono kanghangagokan. Tegese: Lamoen Aboeja hajang djongdjong bontos ibadah, njingkahan masiat anoe balatak, koedoe misahkeun maneh di tempat anoe sirna, henteu aja noe ngaganggoe.

Tah kitoe eusina anoe dipetjak djeung didjadjal koe Aboeja di loehoer teh, djalan henteuna basa kawetankeun. Tapi boektina pohara borontokna, ngan oekoer kaboro ditolongna bae, tjara soerat dines Malajoe baheula: „Hamba menoeroet k e r s a d a n d a w o e h a n Kdj.... "

Sakoemaha piwoelang noe djadi adjengan, boeboehan Aboeja djadi goendalna tea, koe Aboeja ditoeroet sabisa-bisa, mintoe maneh di kobong pabrik. Tapi ..... sanadjan dibedjaan koe intjoe, jen Aboeja keur n g a h a l w a h bari oedjlah, ari soerat mah raboel bae, dipontjor-pontjorkeun ti noe garorowong. Sok saleuheung ..... lamoen soerat noe biasa mah, tapi eta ..... ana geus papanggih djeung noe didangding djeung digoerit tjara ieu noe di handap, pohara ripoehna di Aboeja teh. Mangkaning Aboeja roeroentoek tjalo-Sinom, atoeh karoegragna djeung kaseuitna teh, hese dioebaranana, nepi ka ngadak-ngadak amis boedi ka nini-nini:

Pilenggah
ABOEJA HING PABRIK.

Sareng hormat.

Aboeja!

Lakadalah tjeuk tjohagna, intjoe jasa tepang deui, ngatoer toelis ka Aboeja, nadjan Boeja saembara, dina A. M. noe kaliwat, jen sadaja intjoe-intjoe, moen mioendjoek ka Aboeja, teu koedoe koe sipat toelis, tapi tjekap koe gambarna, sanes intjoe henteu ngesto, nanging sakali ieu mah, moega Aboej ngahampoera, nampi pioendjoek intjoena.

Ari noe bade ditoelis, diwintjik didjieun soe'al, haperkawis kaom wadon, wireh ajeuna moesimna, madjoe tandang ngalaga, moendoer lakoena ti dapoer, tatandang ka Gemeenteraad. Koe tandangna kaom istri, intjoe boengah taja bangsa, sabab ngadjadi tjitjiren, tjitjirenna kapinteran, ngangkat daradjat kaomna, ngoedag harkat kaom djaloe, persasat oenggah satahap.

Tapi hadis noe kamari, dina A. M. minggoe toekang, lebah djoedoel Paririmbon, aja masalah Djoema'ah, ma'nana estoe natrat, hoesoes keur ka djaloe woengkoel, teu ngarembet ka bikangna.

Ajeuna intjoe meredih, wawangsit lenggah Aboeja, koema lamoen engke amprok, djeung mangsana kaom bikang, ngoedag harkat'na Djoem'ah, da pirakoe doenja woengkoel, noe bakal dioedagoedag. Koema hoekoem ahli hadis, na bakalan kersa robah, ngaganti harti noe jaktos? Moen tetep teu kersa robah, kedah ka mana rekesna, sangkan hasil kaom iboe, ngadegkeun salat Djoema'ah. Sabab pikir intjoe jakin, nadjan atjan kadjadian, ka saoemoemna wong wadon, madjoena mo' woengkoel doenja, tangtoena djeung agama, noe mawi pangemoet intjoe, Boeja sing enggal matwahan, ka intjoe noe sepi harti, ma'loem intjoe reuaj anak, heug anak teh akeh wadon, bilih kaboeroe naranja, ma'loem boedak ajeuna, Boeja tangtos langkoeng maphoem, tarandang djeung tjarapetang.

Kangge noetoep ieu toelis, djabi ti ngadjeng tetesan, intjoe matoer sembah baktos, moega Aboeja keresa, nampina wening manah, sing oelah ngadjadi bendoe, ka intjoe noe tjoemantaka.

No. 1450.

Oedjang Agoes intjoe Aboej! Perkara wanita ingalaga, boengah-boengah, p e r a n g lidah di pakalangan oeroet-erat, Aboeja mah sabeh-ditoeeun ti a s e s e, bener koedoe kitoe; keun, sina njoendang-njoendang noe djadi djago. Kana p a h o e d r a n g - p a h a d r e n g, koengras-kongres, pek..... taker kebek, sina pararetengtang, nembongkeun hoedjdjahhoedjdjah anoe djaretoe. Betah denge Aboeja mah. Pengharepan noe djadi kolot, euweuh deui kadjaba ti soepaja poetera djeung poeteri, sadjadjar djeung oerang lian.

Tapi sanadjan Aboeja, kolot anoe sakitoe „vooruit strevendna" *), tegesna hajang madjoe teroes, moal salaloe teuing ari keur ka anak intjoe Aboeja mah, nja eta rel Islam oelah d i l e d o t. Demi pangheulana noe rek diperedih koe Aboeja, sadjeroning ngoedag madjoe teh, oelah bari ngebon masiat, boh noe badag, boh noe leutik, poengkal-pengkol, poendoeh-pindah kana barang larangan, noe dilarang koe sjara. Demi njahona jen mengkol teh koedoe njaho heula di noe bener, dina h a q tjek Islam. Sabab moal ngarasa salah, lamoen teu njaho heula di benerna.

Koe sabab eta, anak² wadon si Agoes, ti ajeuna sina njaho (papatahan) heula kana b e n e r. Engkena moal gagal njaho dipamoengkaran, pamoertadan, padorakaan. Dimana geus njahoeun mah, tangtoe moal dilampahkeun.

Kadoeana, Agoes, — lamoen lain ka si Agoes mah, koe Aboeja teh moal di-pati²-keun — pamenta Aboeja teh, oelah tjara lakoe reog atawa ogel, nja eta sok „ t j o e l d o g d o g t i n g g a l i g e l " hartina mah n o e n d a anoe f a r d o e n j o k o t anoe s o e n a t. Ieu teh, lain bae tandjakan (papantjen) sjara' tapi hiroep koemboeh oge kitoe mentana.

Anoe dibedjakeun ka Aboeja koe si Agoes, l a i n w a d j i b eta teh, t a p i s o e n a t, sarta lamoen dipilampah mennang fahla. Tapi dimana wadjib ditoenda, paloe martil malaikat anoe bakal toemiba.

Demi wadjib moenggoeh di noe laki rabi tea; imah²: ngaladenan noe djadi salaki, ngoeroes noe djadi boedakna, ngoeroes papakeanana, ngoeroes imahna katoet parabotna.

Dimana ieu teu katjoemponan, paloe martil tea balitoenganana, djaba gosoeh djeung noe djadi salakina.

Sakitoe pondokna wadjib mah. Lamoen tina perkara ieu, sapiwoeroek adjengan koe Aboeja dibedjakeun kabeh ka si Agoes, moal kamangsian koe Aboeja.

Demi eta mah tina perkara hajang ngadegkeun djoemaah wadon woengkoel, si Agoes montong hariwang montong salempang, sabab tjek Toean Hadji Paririmbon oge, sahna teh koedoe koe 40 lalaki noe baleg, noe berakal. Ari wadon mah masing salaksa oge moal matak sah. Ari rek miloe mah solat djoemaah, sanadjan ajeuna oge meunang, teu aja larangan, ngan bae tempatna koedoe misah, nja eta di pangwadonan tea. Ngan orokaja risicona beurat tjenah — tjek Toean Hadji Paririmbon teh, — nja eta dimana aja ma'siat dina goek-gok, atawa dina perdjalanan djoemaah tea, fahla djoemaah tea, anoe ngan oekoer pasoenatan keur si wadon, katjeot koe risico.

Noe matak......, ari recept Aboeja mah, baroedak si Agoes teh sina berilmoe beriman.

*) didongengkeun.

*) Emhh...!! Aboej.

## Weweton Nabi s. a. w.

Ahli-ahli Pangaosan „Al-Moehtafal" parantos ngaradjam, bade ngeling - ngeling weweton Kdj. Nabi s. a. w. dina dinten Salasa ping 12 Mauloed 1358 atanapi 2 Mei 1939, ngawitan taboeh 8 endjing-endjing; tempatna di Pangaosan.

Soegri noe ngersakeun ngeling² kana ieu maulid, diadjeng-adjeng soemping.

# Kadjadian² di nagara deungeun.

koe M. Morawi.

Kaajaan Eropa dina katompernakeun minggoe mangkoekna katjida matak pikahariwangeunana, komo saenggeusna Djerman ngabewarakeun jen balatantarana bagian laoet rek ngajakeun peperangan di deukeut Gibraltar mah.

Ari Gibraltar teh ajana di Spanjol-kidoel dina djadjalaneun ka Laoetan-Tengah. Eta teh hidji benteng Inggris, noe katjida koeatna; nja ieu pisan setatsionna kapal² perang Inggris di bagian Laoetan-Tengah teh. Ari noe dipikahariwang koe sarerea, paoer Djerman njieun poetjoek ti girang.

Katoeroeg-toeroeg deui Spanjol ngoempoel-ngoempoelkeun soldadoena di eta wewengkon teh, atoeh kapaksa Inggris djeung Prantjis koedoe beuki nohagaan Gibraltar, soepaja dimana nepi ka gerna perang sadia pikeun ngajonan moesoeh. Kadjaba koe sieuneun aja noe ngaganggoe ka Gibraltar teh, Inggris dj. Prantjis paoereun diantjam djadjahanana noe aja di eta lingkoengan, saperti: Tanger-Marokko, Tunis.

Sapoë reudjeung djeung njebarna bedja noe di loehoer, Chamberlain loeloegoe pamarentah Inggris, njieun katerangan koemaha tangtoenganana Inggris kana taladjak Italie noe pangpandeurina. Eusina eta biantara, noe didadar di Dewan Rajat, koerang leuwih kieu: „Inggris ngarasa handjakal pisan koe ajana kadjadian di Albania, sarta eta taladjak tjempadeun kabina-bina. Italie koedoe njaho jen di wewengkon Balkan teh aja kapentingan Inggris, sarta lamoen njieun aksina deui noe teu adil, Inggris moal antaparah deui rek ngagoenakeun balatantarana." Toeloej Chamberlain ngadjentrekeun jen aksina Italie di Albania teh pasalia pisan djeung perdjangdjian „Inggris-Italie taoen 1938. Enja Italie mere perdjangdjian jen moal ngaggangoe ka nagara² noe sedjen mah, tapi pamarentah Inggris weleh hariwang bae, da geus beak kapertjajaan ka nagara² fascis teh. Noe matak Inggris djangdji rek mere pertoeloengan ka Griekenland djeung Romenia dimana aja noe ngaharoe biroe. Sateroesna Chamberlain mere roepa² katerangan tina kaajaan di Laoetan-Tengah djeung poelitiekna noe didjalankeun taoen toekang terhadep nagara² fascis.

Loeloegoe pamarentah Prantjis oge njieun pidato noe sahaloean djeung katerangan Chamberlain.

Biantara ieu doea djago katjida dimoepakatanana koe rahajat nagara² demokrasie, malah oppositie di Dewan Rajat Inggris oge miloe ngamoepakatan ngan tatjan ari poeas pisan mah, koe lantaran kahajangna mah, tangtoengan Inggris teh koedoe leuwih keras ti manan ajeuna. Pikeun ngalaksanakeun eta tjita²—tjenah—koedoe njieun perdjangdjian dj. Roeslan (nagara kominis). Eta dorongan ti pihak oppositie teh katjida koeatna, sarta dibantoe koe bagian noe panggedena ti pihak soerat² kabar. Para djago² Dewan Rajat saperti: Lloyd George, Wiston Churchill (ti parte leberaal) Clement Attlee (ti parte sosial) pada ngajakeun pidato-pidato noe maksoedna mah perloe pisan njobat djeung Roeslan teh.

Bakating koe pangdjoeroeng ti ditoe ti dieu koeat pisan, katoeroeg-toeroeg pamarentahna sorangan oge njaho kana kakoeatanana Roeslan, toeloej aja babadamian antara gegeden-gegeden Inggris djeung Roeslan tina eta oeroesan. Djigadjigana ieu babadamian bakal aja boeahna.

Di dieu perloe ditjatet jen nagara-nagara noe rek diadjak aboes kana „Benteng Demokrasie" mah rada teu pati panoedjoeeun kana aboesna Roeslan kana eta benteng teh. Koe lantaran kitoe babadamian antara Inggris djeung Roeslan tea oge lain tina perkara aboesna eta nagara kana „benteng demokrasie", tapi tina oeroesan mere pertoeloengan koe parabot perang djeung kadaharan dimana aja peperangan.

Sadjeroning ngadjalankeun babadamian djeung Roeslan, babadamian djeung nagara² di Balkan oge teu eureun². Tapi roepa-roepana rada kendor koe lantaran eta teh lain perkara loeloemajanan. koedoe ngingetkeun kana perhoeboenganana eta nagara² djeung nagara² noe lianna. Sapertina bae Roemenia katjida kabeungkeutna koe Djerman, ari Griekenland geus didjangdjian koe Italie, jen moal diharoebiroe, asal entong aboes kana „Benteng Demokrasie".

Dina keur meudjeuhna kaajaan Eropa katjida koesoetna, Franklin D. Roosevelt, presiden Amerika Sarikat, nelegram ka Hitler djeung Mussolini soepaja daraek mere perdjandjian, jen moal ngaroeksak kamerdikaanana nagara² leutik noe aja di Eropa djeung nagara² Islam dina djero salawe taoen. Lamoen eta poerstelan ditarima, Amerika oge daek miloe djeung ngajakeun konperensie antara nagara-nagara galede tina perkara ekonomi djeung tina oeroesan ngoerangan parabot perang.

Ieu poerstelan koe nagara-nagara demokrasie dimoepakatan, tapi sabalikna koe nagara-nagara fascis mah ditjatjampah noe kabina-bina, madjarkeun teh—tjeuk ssk. di eta nagara salah wesel, lain ka Hitler koedoena djeung rea-rea deui bangsa keketjapan noe kararedjem.

Tapi tangtoengan Hitler djeung Mussolini mah tatjan njata, ngan koe oerangna tangtoe katimbang jen moal pati djaoeh-djaoeh teuing djeung tangtoenganana s. s. kabar di eta nagara. Pikeun mere katerangan noe opisil tina perkara poerstelan Roosevelt eta doea diktator rek njarieun pidato di Dewan Rajatna dina tg. 28 April.

Di loehoer ditoelis jen nagara-nagara Islam oge katjarita-tjaritakeun dina poerstelan Roosevelt, eta teh koe lantaran nagara-nagara Islam (Arab) mah deukeut pisan ka Balkan.

Tapi eta nagara-nagara Islam teh geus sadia deui pikeun ngajonan moesoeh komo ari Mesir mah, da deukeut pisan ka Italiena oge.

Saenggeus koe Roosevelt katjiri jen kaajaan Eropa katjida pikahariwangeunana toeloej andjeunna marentah soepaja balatantara laoetan Amerika dika-Laoetan-Tedoehkeun meureun ngadjaga bisi aja serangan ti pihak Japan.

Ajeuna Djepang geus madjoe deui saeutik, bari ngadjabel kota Koeling. Tiongkok teh dihantjana ti tiloe djoeroe: kaler, tengah djeung kidoel. Pangripoehna Djepang teh dina ngajonan perang goerila di pagoenoengan.




## Enquête P. S. I. I.

Party Sarikat Islam Indonesia (P.S.I.I.) narekahan pikeun ngajakeun enquête (diaosna angkè-t), di kalangan rajat Indonesia, nja eta rek njoektjroek kaajaanana rahajat Indonesia tina roepa-roepa pasal saperti: panganggoeran, oeroesan tatanen, dagang, patoekangan, pendekna mah tina oeroesan sosial djeung ekonomi rahajat oerang bae.

Njieun atoeran tjoektjroekan kieu teh lain bae hajang nganjahokeun kaajaanana bangsa oerang, tapi oge soepaja ngadjalanan pikeun ngajakeun „kongres ekonomi rahajat Indonesia".

Lamoen ieu enquête geus beres, beubeunanganana rek diasongkeun ka „Badan Perantaraan Pergerakan Indonesia" pondokna „Bapepi".

Ari atoeranana enquête teh kieu: sahasaha noe rek noeloeng kana eta toedjoean noe sakitoe poedjieunana koedoe menta hidji formulier ka ieu adres: Kramat 23 Batavia C. telf. Wl. 5910, noe dieusi pertanjaan² tina oeroesan kaajaan sosial djeung ekonomi bangsa oerang.

Tah eta pertanjaan-pertanjaan teh koe oerang koedoe didjawab dibarengan koe kateranganana. Lamoen eta djawaban-djawaban teh geus kadjawab, toeloej dikirimkeun ka L. T. P. S. I. I. adresna tjara noe ditoelis di loehoer atawa ka pangoeroes tjabang P. S. I. I. Tapi saelat-elatna diiangkeunana teh dina boelan Agoestoes 1939.

Lamoen teu salah ti baheula tatjan aja noe enqête tjara noe rek didjalankeun ajeuna, koe pihak kalangan parte kabangsaan noe berdasar agama Islam.

(Morawi).

—o—

# Rapport soesoe boelan Maart 1939.

| Pameresan | Vet-gehalte | Vet-vrije droog rest | Zuurgraad | Reinheid | Katrangan | Kaberesihan |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1. Boerderij „Tjimatis", Tjimatis. | $3,5^0/_0$ | 8,95 | 6,8 | Aloes pisan. | Aloes babagianana dj. kaajaanana. | Aloes. |
| 2. Melkerij Camoenie, Tjiandjoer. | $4,1^0/_0$ | 8,06 | 4,2 | Aloes. | idem | Rada sedeng. |
| 3. Melkerij „de Bron", Gekbrong. | $3,3^0/_0$ | 8,65 | 5,6 | Sedeng. | idem | idem. |
| 4. Melkerij „Kleinsegoenoeng", Patjet. | $4,3^0/_0$ | 9,00 | 8,0 | Aloes. | Aloes babagianana tapi goreng kaajaanana koe lantaran gede teuing zuurgradna. | Sedeng. |
| 5. Melkerij „Angkloeng", Tjibeber. | $3,2^0/_0$ | 8,88 | 5,4 | Aloes. | Aloes babagianana dj. kaajaanana. | Rada sedeng. |
| 6. „Valencia - Hoeve", Patjet. | $2,8^0/_0$ | 7,76 | 6,0 | Sedeng. | Goreng babagianana dj. kaajaanana. | Sedeng. |

## Boengah Rosa.

Salasawios ahli A. M. di Krawang, geus ngirim bedja ka redactie, jen Krawang teh keur meudjeuhna kagoentoeran madoe, kaoeroegan menjan bodas; lantaran geus doea boelan nepi ka ajeuna, anoe henteu kinten seueurna djelema dina saban peuting, ngaroepingkeun taswiranana Adjengan H. Abdoellah Affandi ti Tjiparaj Bandoeng.

Koe djasana andjeunna pisan masdjid kota Krawang dina saban djoem'ah pinoeh-pinoeh bae, nja kitoe deui masdjid² di loear kotana oge.

Moehammadijah sareng N-O repeh rapih. Moegi-moegi bae kersa Adjengan H. A. Affandi pandjang-poendjoeng pandjang joeswa, kalawan njebarkeun nasihatna anoe manfaat doenja acherat.

—o—

## Pangoeninga ti Djoeroe moedi.

Pangersa Djrg. Tb. A. di Walang.

Sewoe noehoen kana pangemoet-ngemoet, kalajan moegi djadi kaoeningaan, jen eta ajat dina A. M. no. 13 diserat koe Latijn teh, s a n e s r e n g r e n g a n p r o L a t i j n, moeng saawitna kaemoet tamba henteu njaosan sareng ka noe moendoet di-Latenan, ngarah gampil sareng teu njeepkeun tempat teuing. Rengrengan moefacat 100 percent kana pamendak salira djoeragan.

Pikapajoeneun diemoetkeun pisan koe djoeroe moedi, koemaha pisaeeunana kanggo sadaja djihat.

Noehoen! Noehoen!

Doepi patarosan kagoengan diteraskeun ka pabrikna.

—o—

## Pangersa Djrg. Hollandia-straat Bandoeng.

Sakoemaha pamoendoet tina perkawis adres, koe administratie parantos ditjoemponan sareng tangtos saterasna kitoe. Moegi² ieu ihtiar ngabantoen hasil sae.

Atoeran-atoeran ngoeroes majit sapoeratina teu atjan aja, namoeng hal ieu parantos dihatoerkeun ka pabrik Patarosan, soepados dibabar dina A. M.

—o—

## Ngalih tempat.

Djrg. R. Mahdar Wadana district Tjirandjang (Tjiandjoer) kalawan pangersana noe ti pajoen dialihkeun ka district Tjikalong-wetan reg. Bandoeng. Ari noe ngagentosna djrg. R. Adikoesoemah Wadana Tjikalong-wetan.

Koe ngalihna djrg. Wadana Tjirandjang teh, di Regentschapraad Tjiandjoer aja lowongan anggahota ti bagian Keesdistrict Tjirandjang.

Noe pingagentoseunana kaelidan tatjan aja wewenganana.

A l-Moe'min ngahatoerkeun djengkar sareng wiloedjeng soemping kalajan pangdoe'a moegi para djoeragan-djoeragan noe kasebat di loehoer pinendak sareng kawiloedjengan sapapaosna. Kalihna ngahatoeran panglipoer ka sakoemna rahajat Tjirandjang, anoe sakitoe mitjintana dj. sakitoe kaleungitanana koe noe djadi panoengtoenna, moega sadajana sabar tawekal, kalajan ngadoengakeun ka mantenna sapoetra garwa.

Noe bakal soemping oge geus kasohor ahli asih ka pangampih, someah ka noe djadi somah.

—o—

## Karaton Solo.

Patali reudjeung diangkatna Pangeran Hangabehi kana Soenan Solo andjeunna bakal ngalih kana karaton anoe bakoe (parantina). Ari tilas garwa padmi Sinoehoen noe soeargi ngalih ti karaton noe bade ditjalikan koe Pangeran Hangabehi ka karaton-koelon noe nembe anjar ngadamel basa Soenan Pakoe Boewono X djoemeneng keneh.

Demi poetrana, Kdj. Sinoehoen noe poepoes, ti garwa padmi nja eta G. K. Ratoe Pembajoen ngiring ngalih sareng iboena ka karaton-koelon (anjar tea).

Dina ngalih karaton teh diiring koe para menak-menak karaton ti Djokja noe ngahadja saroemping ka Solo.

Pakempelan wargi-wargi karaton Solo „Narpo-Wandowo" ngiangkeun rekes ka Kdj. Toean Besar soepaja maparin gelaran „Zijne Vorstelijke Hoogheid" ka Soenan noe anjar. Ari ajeuna mah ngan „Zijne Hoogheid" bae gelaranana teh.

Dina eta rekes diterangkeun jen saenjana mah geus djadi kabiasaan sakoer Soenan Solo djeung Soeltan Djokja diparinan titel noe kaseboet di loehoer teh, ari noe dipaparinan titel „Zijne Hoogheid" mah nja Kdj. Mangkoe Negoro sareng Kdj. Pakoe Alam. (Morawi).

—o—

## Radja Albania.

Koe angkatna Radja Zogoe ka loear nagara (Griekenland), saroea hartina djeung ngetjagkeun kapangkatan radja.

Ajeuna karadjaan Albania teh djadi hidji nagara sabagian ti karadjaan „Italia Raja" sarta Radja Italie ngarangkep djadi Radja Albania. Eta kapangkatan teh disembahkeunnana ka Radja Italie, Victor Emanuel III, dina poë Ahad 16 April koe minister kahidji Albania Shefket Verlaci.

Ari Radja Achmad Zogoe ajeuna geus teu kagoengan deui haq naon-naon, sarta ka hareup mah andjeunna teh djadi djalma partikoelir bae, saperti oeroet Kaisor Habsi, Haela Selasi tea.

Achmad Zogoe teh toeroenan menak Albania noe katjida mashoerna dina oeroesan ngamerdikakeun nagara Albania. Ari ramana Dzjelal Zogoe noe kaasoep kana djalma beunghar di wewengkon Balkan.

Basa dina perang doenja andjeunna (A. Zogoe) koengsi ngiring djadi opsir ti barisan Oostenrijk. Sarta barang nagara Albania sarengsena perang doenja djadi merdika, andjeunna kapilih kana minister oeroesan djero nagara. Harita joeswana 26 taoen. Teu koengsi lila ti harita diangkat kana loeloegoena pamarentah. Ka andjeunna teh loba noe saririk nepi ka aja noe mahala pisan sarta meunang tatoe noe lain loemajan, malahan teroes dioesir ti nagara Albania oge. Tapi eta oesiran teh teu lila ngan boeboelanan bae da saenggeus noe djadi pamarentahna di Albania babatoeranana Zogoe deui, andjeunna teroes diangkat deui kana kapala pamarentah, nepi ka 1 September 1928. Ti harita andjeunna djadi Radja Albania. (Morawi).

—o—

## Hatoer oeninga.

Poen bapa nami Raden Sastradipoera dina wengi Senen taboeh 4 endjing ping 17 April 1939 parantos poepoet adjalna wangsoel ka rohmatoelloh, lantaran parantos sepoeh bae ± joeswa 80 taoen; wapatna di Mr. Cornelis.

Disoehoenkeun kerna Allohna, ka sadaja para maos A. M. moegi kersa maos fatihah, qoelhoe, falaq binnas sakawasana, ladjeng gandjaranana dihadiahkeun ka poen bapa noe kasebat di loehoer.

Ti awalna pribados timpah hatoer noehoen; sareng manawi kersa sareng netepan gaib.

Hoermat pangbaktos

A. Bratamihardja Marktmeester Pwk.

lg. no. 5.